DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7634423 Pages: 557-564




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# BARQAROR TARAQQIYOTDA AYOLLARNING O‘RNI, ILM-FAN VA SIFATLI TA’LIM

**Nodira Saidnazarova**
*Toshkent davlat sharqshunoslik universiteti*
saidnazarova1997@gmail.com

**Kalit so‘zlar:** oila, farzand tarbiyasi, din omili, sharqona mentalitet, nikoh, gender tengligi

**Annotatsiya:** Har qanday davlat va jamiyat taraqqiyoti bir qator omillar asosida yuz beradi. Bu jarayonda ayollar, ularning ijtimoiy-siyosiy munosabatlardagi ishtiroki, huquq va erkinliklari amalda ta’minlanganligi masalasi – davlatlar rivojining hamda demokratiyaning muhim indeksi sanaladi. Zotan, ayol va uning jamiyat hayotidagi o‘rni hamisha muhim mezon bo‘lib kelgan. Har qanday ijtimoiy tuzilma asosida ayollarning reproduktiv imkoniyatlari bilan bir qatorda yangi avlodning shakllanishi va rivojlanishida ham ularning o‘rni beqiyos. Jamiyatda xotin-qizlar va erkaklar uchun teng huquq hamda imkoniyatlar kafolatlarini ta’minlashning asosiy prinsiplari mavjud bo‘lib, bular: qonuniylik, demokratizm, xotin-qizlar va erkaklarning teng huquqliligi, jins bo‘yicha kamsitishga yo‘l qo‘yilmasligi, ochiqlik va shaffoflikdir. Dunyo mamlakatlari qatorida va xalqaro hamjamiyatda munosib o‘ringa ega bo‘lgan O‘zbekistonning davlat va jamiyat sifatidagi taraqqiyoti silsilasida ayolning o‘rni, uning siyosiy va huquqiy madaniyati alohida ahamiyat kasb etadi. Mazkur maqolada jamiyat rivojida ayollarning o‘rni, ilm-fan va ta’lim to‘g‘risidagi fikrlar bayon qilingan

# ROLE OF WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT, SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

**Key words:** family, child upbringing, religious factor, oriental mentality, marriage, gender equality

**Abstract:** The development of any state and society is based on a number of factors. In this process, the issue of women, their participation in social and political relations, the fact that their rights and freedoms are ensured is an important index of the development of states and democracy. After all, a woman and her role in the life of society have always been an important criterion. Based on any social structure, along with the reproductive capabilities of women, their role in the formation and development of the new

generation is incomparable. There are basic principles of guaranteeing equal rights and opportunities for women and men in society, which are: legality, democracy, equal rights of women and men, non-discrimination on the basis of gender, openness and is transparency. The role of women, their political and legal culture is of particular importance in the chain of development of Uzbekistan as a state and society, which has a worthy place among the countries of the world and in the international community. This article describes the role of women in the development of society, the views on science and education.

## РОЛЬ ЖЕНЩИН В УСТОЙЧИВОМ РАЗВИТИИ, НАУКЕ И КАЧЕСТВЕННОМ ОБРАЗОВАНИИ

**Ключевые слова:** семья,воспитание детей, религиозный фактор, восточный менталитет, брак, гендерное равенство

**Аннотация:** Развитие любого государства и общества базируется на ряде факторов. В этом процессе вопрос о женщинах, их участии в общественно-политических отношениях, обеспечении их прав и свобод является важным показателем развития государства и демократии. Ведь женщина и ее роль в жизни общества всегда были важным критерием. Исходя из любого социального устройства, наряду с репродуктивными возможностями женщин, их роль в формировании и развитии нового поколения несопоставима. Основными принципами обеспечения равных прав и возможностей женщин и мужчин в обществе являются: законность, демократичность, равноправие женщин и мужчин, недискриминация по признаку пола, открытость и прозрачность. Роль женщин, их политическая и правовая культура имеет особое значение в цепочке развития Узбекистана как государства и общества, занимающего достойное место среди стран мира и в международном сообществе. В данной статье описывается роль женщины в развитии общества, взгляды на науку и образование.

Kundalik hayotimizda ko‘p ishlatiladigan tushunchalar borki, bular inson huquq va manfaatlari, ularni himoya qilish mexanizmlaridir. Bular o‘z ichida tarmoqlarga bo‘linib, jinslar o‘rtasidagi munosabatlarda me’yoriy muvozanatni saqlaydi. Kishilik jamiyati ijtimoiy jarayonlar ta’sirida rivojlanib kelmoqda. Jamiyatdagi barqaror munosabatlarni saqlab turish uchun davlat tomonidan o‘rnatilgan qonun-qoidalar amalda o‘z tasdig‘ini topishi zarur. Jinslar o‘rtasidagi farqlarning tashkil topishi ijtimoiylashtirish jarayoni bilan bog‘liq bo‘lib, ijtimoiylashtirishning asosiy institutlari sirasiga oila, maktab, tengdoshlar guruhi,

atrofdagilar, jumladan, qo‘shnichilik munosabatlari, ota-ona, do‘stlar va boshqalar kiradi. Umuman olganda, bular tegishli madaniy-me’yoriy andozalarni o‘zlashtirish, qabul qilish va ifodalash jarayoni sodir bo’ladigan muhitdir. Shu sabab ham, ayollarning jamiyatdagi faolligini oshirish uchun ilk harakatlar, avvalo, oiladan boshlanmog‘i darkor. Ayollar ham jamiyatda, ilm-fanda qanchalik faol bo‘lsa, kelajak avlod ham shunchalik ilmli, tarbiyali va mamlakatiga sadoqatli, jonkuyar bo‘lib yetishadi.

1995-yilda “Tinchlik, taraqqiyot va tenglik” shiori ostida Pekin shahrida o’tkazilgan Butunjahon xotin-qizlarining konferensiyasida mamlakatimiz xotin-qizlari vakillari ishtirok etib, xotin-qizlar ahvolini yaxshilashga qaratilgan Pekin deklaratsiyasi platformasi (dastur) ga qo‘shildi. Xotin-qizlar teng huquqliligi va gender masalalarining iqtisodiy hayot bilan uzviy bog‘liqligini BMT Bosh Assambleyasining 2000-yil iyun oyidagi “Ayollar 2000: Gender tenglik, rivojlanish va jahon XXI asrda” maxsus sessiyasiga tayyorgarlik chog‘ida Jahon banki tomonidan o‘tkazilgan tadqiqot doirasida ham isbotlab berilgan. Davr nuqtai nazaridan qaralganda, gender tengligi, gender masalalari tushunchalari Markaziy Osiyo mintaqasida rivojlanishning yangi bosqichini vujudga keltirgan. Yillar davomida olib borilgan izlanishlar, rivojlanish amaliyotining tahlillari xotin-qizlar ko‘pincha rivojlanish jarayonlaridan chetda qoladi, va hatto ishtirok etgan taqdirda ham rivojlanish loyihalari natijalari erkaklar va xotinqizlarga turlicha ta’sir ko‘rsatadi degan xulosalarni keltirib chiqargan. Shu tariqa, ushbu mintaqada xotin-qizlarning rivojlanishda ishtirokiga yondashuvni qayta ko‘rib chiqish va rivojlanish loyihalarini xotin-qizlar va bolalar ahvoliga salbiy ta’sirini yengib o‘tish zarurati vujudga kelgan. Qarama-qarshi jins vakillari o‘rtasidagi bu kabi tafovutlar davlatning ichki siyosati, islohotlar ko‘lami, ulardan kutilayotgan maqsad hamda millatning etnik xususiyatlarga bog‘liq jihatlarni ham qamrab olishiga ko‘ra Markaziy Osiyo mintaqasi ajralib turadigan hududga aylangan. Mintaqaning Qozog‘iston va Qirg‘iziston mamlakatlarida “kelin o‘g‘irlash” holati hanuzgacha saqlanib qolgan. Tojikiston hukumati tomonidan ayollarga kiyinish tartibi belgilab

berilganligi hamda xotin-qizlar va oila ishlari qo‘mitasi tomonidan kiyinish tartibi qo‘llanmasi chop etilganligi hozirgi vaqtda ham ayollar masalalari bilan jiddiy muammolar mintaqaning asosiy hal qilinishi kerak bo‘lgan vazifasi ekanligini ko‘rsatadi.

Fuqarolik jamiyatini rivojlantirish davrida O‘zbekiston xotin-qizlarining ijtimoiy-siyosiy, iqtisodiy va ma’naviy-madaniy hayotdagi ishtirokini kengaytirish bo‘yicha tarixiy ahamiyatga molik o‘zgarishlar amalga oshirildi.

Birinchidan, ayollar ijtimoiy-iqtisodiy faolligini ta’minlashning huquqiy-normativ bazasi shakllantirildi;

Ikkinchidan, ayollarning iqtisodiy va ma’naviy-madaniy hayotdagi ishtirokini ta’minlaydigan ijtimoiy tizim tashkil qilindi;

Uchinchidan, jamiyatda ayollarning ijtimoiy-iqtisodiy hayotda faol ishtirok qilishi uchun demokratik qadriyatlarni qo‘llab-quvvatlovchi ijtimoiy va ma’naviy muhit shakllantirildi.

Ta’kidlash joizki, mamlakatda ayollar tadbirkorligini, ijtimoiy-iqtisodiy faolligini yuksaltirishga oid bir qator tadbirlarni amalga oshirayotgan siyosiy partiyalar bo‘lsada, ularning ko‘lami, salmog‘i va ayollarning siyosiy madaniyatini yuksaltirishga ta’siri hali dunyo talablari darajasida emas. Hozirgi davrda siyosiy partiyalar faoliyatida qatnashayotgan ayollar 40-44 % ini tashkil etadi.

Ayni paytda ta’lim tizimi “Yangi O‘zbekiston maktab bo‘sag‘asidan, ta’lim va tarbiya tizimidan boshlanadi” g‘oyasi asosida tubdan isloh qilinmoqda. Shunday qilib, 2020-yil 6-noyabrda Prezidentimizning “O‘zbekiston taraqqiyotining yangi davrida ta’lim va tarbiya sohalarini, fanni rivojlantirish chora-tadbirlari to‘g‘risida”gi qarori qabul qilingan bo‘lib, unda hujjatning muhim bandlari qatorida ta’lim va tarbiya muassasalarining rahbar xodimlari, o‘qituvchi va murabbiylari, professor-o‘qituvchilari, shuningdek, fan sohasi vakillarining roli va nufuzini oshirish, ularning mashaqqatli mehnatini munosib e’zozlash va amalga oshirilayotgan ishlar samaradorligiga qarab ularning faoliyatini moddiy rag‘batlantirishga alohida e’tibor berilgan.

Shuningdek. ta’lim sohasidagi islohotlarni amalga oshirishning asosiy ishtirokchilari – o‘qituvchilarga yuksak talablar qo‘yilmoqda. Rivojlangan ilg‘or jamiyatni shakllantirishda o‘qituvchilarning roli beqiyosdir. Ayniqsa, bugungi kunda ilm-fan sohasida ayollarning faolligini har doimgidan-da ko‘proq oshirishga harakat qilinmoqda va davlat tomonidan turli rag‘batlantirishlar amalga oshirilmoqda va bularning doirasini yanada kengaytirib borish zarur.

Pedagog kadrlar tayyorlash, tuzilmasi, mazmuni, texnologiyalari, tashkil etilishiga oid savollarga javob izlash zarur. Ko‘pgina mamlakatlar bu borada yetarlicha tajriba to‘plagan. Yagona ta’lim makonini takomillashtirishda xatolarni takrorlamaslik, qator muammolarni hal qilishda yangi yondashuvlarni kashf etish imkonini beradigan noyob ishlanmalardan to‘g‘ri foydalanish biz uchun muhimdir. Shu bois, bugungi kunda pedagogik ta’lim muassasalarida pedagog kadrlar tayyorlashda jamiyat chaqirig‘ini qabul qilishga tayyor, o‘qituvchining ijtimoiy mavqeini ko‘tarishga qodir bo‘lgan o‘qituvchi shaxsini shakllantirish masalasi dolzarb bo‘lib qolmoqda.

Prezidentimiz, shuningdek, qonunda o‘quvchilarga ta’lim-tarbiya berish jarayonida pedagog kadrlar salohiyatini to‘liq ro‘yobga chiqarish uchun zarur shart-sharoitlar yaratish, ularni ijtimoiy, huquqiy, moddiy qo‘llab-quvvatlash chora-tadbirlari kafolatlanishi zarurligini ta’kidladi. Shu tariqa, Prezidentimiz ma’ruzasi asosida O‘zbekiston Respublikasi Adliya vazirligi “Pedagog maqomi to‘g‘risida”gi qonun loyihasini ishlab chiqib, quyidagilarni belgilash taklif etiladi:

1. Mansabdor shaxslarning sha’ni, qadr-qimmati va xatti-harakatlarini himoya qilish masalalari bo‘yicha sudga murojaat qilganda davlat boji to‘lashdan ozod qilinadi.

2. To‘g‘ridan-to‘g‘ri rasmiy vazifalar va kasbiy faoliyat bilan bog‘liq bo‘lmagan ishlarga, yig‘ilishlarga va boshqa tadbirlarga jalb qilishni taqiqlash.

3. Umumiy belgilangan yoshni besh yilga qisqartirgan holda imtiyozli pensiya olish huquqini ta’minlash.

4. O‘qituvchining oylik maoshidan uy-joy va transport vositalari sotib olishga yo‘naltirilgan mablag‘lari jismoniy shaxslardan olinadigan daromad solig‘i to‘lashdan ozod etilish.

5. Ta’til berishda 56 ish kunidan iborat yillik to‘lanadigan uzaytirilgan ta’til, sog‘lig‘ini tiklash uchun kalendar yilda bir marta asosiy ish haqi miqdorida moddiy yordam ko‘rsatilishi.

6. O‘qituvchilarning eng kam bazaviy ish haqini belgilash va ish stajiga doir ustama to‘lash tizimini yaratish va hokazo.

Shuningdek, qonun loyihasida ta’lim va tarbiya jarayoni sifatini oshirishda pedagog kadrlarni ijtimoiy, huquqiy va moddiy qo‘llab-quvvatlash, ular uchun zarur shart-sharoit yaratish alohida ahamiyat kasb etishi belgilab qo‘yilgan. O‘z navbatida, ayrim xorijiy mamlakatlarda o‘qituvchining huquqiy maqomi va ijtimoiy himoyasi ham qonun darajasida belgilab qo‘yilgan.

Prezidentimiz Shavkat Mirziyoyev Oliy Majlisga Murojaatnomasida o‘qituvchilik kasbi jamiyatda eng nufuzli va obro‘li kasbga aylanishi kerakligi, davlatning vazifasi esa o‘qituvchilar, eng avvalo, bolalarning sifatli ta’lim-tarbiya olishi, o‘zini-o‘zi kamol toptirishi haqida g‘amxo‘rlik qilishi uchun barcha sharoitlarni yaratishdan iborat ekanligi haqida alohida ta’kidlaganlari ham bejiz emas, albatta.

Ta’kidlash joizki, so‘nggi yillarda Gender tenglik masalasi davlat siyosati darajasiga ko‘tarilib, sohaga oid 25 ta qonun hujjati qabul qilindi. Hozirgi kunda xotin-qizlarimizning jamiyatdagi rolini oshirishga, ularni qo‘llab-quvvatlashga alohida e’tibor qaratilayotgani natijasida ijtimoiy munosabatlarda ham, qonunchilikda ham juda katta o‘zgarishlar ro‘y bermoqda. Jumladan, 02.09.2019 yilda “Xotin-qizlar va erkaklar uchun teng huquq hamda imkoniyatlar kafolatlari to‘g‘risida”gi O‘zbekiston Respublikasining Qonuni [2] qabul qilindi. Qonun bilan ilk bor milliy qonunchiligimizda “gender” tushunchasiga ta’rif berilib, davlat xizmati, saylov jarayonlari, ijtimoiy-iqtisodiy, ta’lim, ilm-fan, madaniyat hamda sog‘liqni saqlash sohalarida xotin-qizlar va erkaklar uchun davlat tomonidan teng huquq va imkoniyatlar yaratilishi kafolatlandi. Gender tenglikni ta’minlash

masalasi davlat siyosati darajasiga ko‘tarilib, parlament yuqori palatasida Xotin-qizlar va gender tenglik masalalari qo‘mitasi, O‘zbekiston Respublikasining Gender tenglikni ta’minlash masalalari bo‘yicha komissiyasi, Xotin-qizlar va erkaklar uchun teng huquq hamda imkoniyatlarni ta’minlash masalalari bo‘yicha Maslahat-kengashlari tashkil etildi.

“Yurtboshimiz ta’kidlaganlaridek, “Ayoli e’zozlangan yurt qudratli bo‘lur”. Bizning yurtimiz ayollari hamisha e’tibor va e’zozdadirlar. XXI globallashuv asrida ilmli insonlar har bir davlatning intellektual mulki, resursi hisoblanadi. Ilmli ayol - millat tarbiyachisi, olima ayol ilm-fanda, oilada, hayotda, jamiyatda yetakchi, peshqadam inson. Universitetlarimiz olima ayollari ham ilm-fanning barcha tarmoqlarida o‘z iqtidor va imkoniyatlarini namoyon qilmoqdalar. Ularning respublikada amalga oshirilayotgan ilmiy faoliyatga oid davlat dasturlari doirasidagi loyihalarda faol ishtirok etayotganligi ham e’tiborga molik. Universitetlarda olima ayollar tomonidan bajarilayotgan ilmiy tadqiqotlar, ijtimoiy-ma’rifiy va madaniy sohalarning rivojiga munosib hissa bo‘lib qo‘shilmoqda. Umuman, barcha olima ayollarimizning safi kengayib borayotgani, ularning zamonaviy dasturiy ishlanmalari, innovatsion g‘oyalari, ixtirochilik, izlanuvchilik faoliyati, ta’lim va ilm-fan sohasi rivojiga salmoqli hissa qo‘shayotgani mamlakatimizda xotin-qizlarga berilayotgan yuksak e’tibor, yaratilgan shart-sharoit hamda keng imkoniyatlar samarasidir”. Xulosa o‘rnida ta’kidlashimiz joizki, ayollarning ushbu faolliklarini yanada oshirish maqsadida ochiq va shaffof bo‘lgan yangi tanlov va grandlar tashkil qilish , iqtidorli, bilimli va ilg‘or ayollarni rag‘batlantirishning zamonaviy shakllari joriy qilish ham yanada samarali natijaga erishishga yo‘l ochadi.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR RO’YXATI

[1]. “Xotin-qizlar va erkaklar uchun teng huquq hamda imkoniyatlar kafolatlari to‘g‘risida”gi O‘zbekiston Respublikasining Qonuni (02.09.2019)

[2]. Народное хозяйство Узбекской ССР в 1987 году. – Тошкент: Фан, 1989. – С. 209.

[3]. Бобожонова Д. Ўзбекистонда ижтимоий-иқтисодий муносабатлар (70-80- йиллар мисолида). – Тошкент: Шарк, 1999. – Б. 109–110.

[4]. Шарифхўжаев М. Ўзбекистон: янги ғоялар, янги ютуқлар. – Т., Шарқ. – 2002. – Б. 177.

[5]. Аминова Р. Қайта қуриш шароитида Ўзбекистонда социал ривожланишнинг долзарб муаммолари. – Тошкент: Фан, 1991. – Б. 106.

[6]. https://yuz.uz/ru/news/status-pedagoga-v-obestve---faktor-progressa

[7]. O’zbekiston Respublikasining 2019-yil 17-avgustdagi “Xotin-qizlar va erkaklar uchun teng huquq va imkoniyatlar kafolatlari to’g’risida”gi qonuni

[8]. A. Saidov. “Ayollar huquqlari bo’yicha bo’yicha xalqaro va milliy qonun hujjatlari rivojlanishining asosiy yo’nalishlari”, T.:1999 y. b-82.